Kukieleza kizuizi cha mwenye kuswali

Kizuizi cha mwenye kuswali

Ni kitu anachokiweka mwenye kuswali mbele yake, baina yake yeye na mwenye kupita mbele yake

Sharia ya kuweka kizuizi kwa mwenye kuswali

Kuweka kizuizi kumeamrishwa na Sheria, mjini na safarini, kwa Swala ya faradhi na swala ya Sunna, msikitini na mahali penginepo, kwa hadithi iliyothubutu kwa Mtume ﷺ kwamba yeye alisema: ( Anaposwali mmoja wenu aelekee kwenye kizuizi na awe karibu nacho) [ Imepokewa na Abu Daud.].

Amepokewa Wahb (R.A.) kuwa alisema: (Mtume alituongoza katika Swalah hapo Mina, akaisimamisha fimbo yake ﷺ – nayo ni kipande cha mti kidogo- mbele yake, akatuswalisha rakaa mbili) [ Imepokewa na Ahmad.].

Hukuma ya kuweka kizuizi cha mwenye kuswali

Kuweka kizuizi ni lazima, kwa kuwa Mtume ﷺ ameamrisha kuweka kizuizi kwa imamu na pia mwenye kuswali peke yake na amehimiza hilo. Kwa hivyo inatakikana kwa Muislamu aweke kizuizi mbele yake aswalipo na amzuie mwenye kupita baina yake yeye na kile kizuizi alichokiweka, kwa kauli yake Mtume ﷺ: (Usiswali isipokuwa uwe umeelekea chenye kukuzibia, na usimuache yoyote kupita mbele yako, na akikataa basi pigana naye) [ Imepokewa na Ibnu Khuzaimah.]

https://www.al-feqh.com/sw/kizuizi-cha-mwenye-kuswali